

Hahirwa ishyanga Imana ifite Uwiteka; n'abantu yahisemo kuzungura umurage we. ZABURI 33:12

HARIHO UKURI BINE DUKENEYE GUSOBANUKIRWA BYUZUYE:

# 1 IMANA IRAGUKUNDA.

IMANA ISHAKA KO UGIRA UBUZIMA BW'ITEKA HAMWE NAYO. MWIJURU.
Imana yakunze cyane abantu bo ku isi yose, ku buryo yatanze Umwana wayo w'ikinege kugira ngo umwizera wese adapfa burundu, ahubwo ahabwe ubugingo buhoraho. YOHANI 3:16

IMANA ISHAKA KO UGIRA UBUZIMA BWUZUYE KANDI BUFITE INTEGO.
Umujura aje kwiba, no kwica, no kurimbura: Naje kugira ngo bagire ubuzima, kandi barusheho kugira byinshi. YOHANI 10:10

ARIKO, ABANTU BENSHI NTIBABONA UBUZIMA BUFITE INTEGO KANDI NTIBAZI NEZA UBUZIMA BWITEKA KUKO...

## 2 UMUNTU NI UMUNYABYAHA MURI KAMERE. YATANDUKANIJWE RERO N'IMANA.

TWESE TURI ABANYABYAHA.
Koko bose bakoze ibyaha, ntibagera ku kigero cy'ikuzo ry'Imana. ABANYAROMA 3:23

IGIHANO CY'ICYAHA NI URUPFU.
Ibihembo by'ibyaha ni urupfu... ABANYAROMA 6:23

HARIHO UBWOKO BUBIRI BW'URUPFU BUVUGWA MURI BIBILIYA:

- URUPFU KU MUBIRI
Umuntu wese agenewe gupfa rimwe gusa, nyuma yabyo agacirwa urubanza. ABEHEBURAYI 9:27

- URUPFU RW'UMWUKA
Naho ibigwari n'abahemu n'abakora ibizira ku Mana, abicanyi n'abasambanyi, n'abarozi n'abasenga ibigirwamana kimwe n'ababeshya bose, umugabane wabo uzaba kurohwa mu kiyaga cyaka umuriro kirimo n'amazuku. Ni rwo rupfu rwa kabiri. IBYAHISHUWE 21:8

NIBA UMUNTU YITANDUKANIJE N'IMANA KUBERA ICYAHA CYE, NI UWUHE MUTI?

DUKUNZE GUTEKEREZA KO ARIBYO BISUBIZO:

## IDINI, IBIKORWA BYIZA, IMICO

ARIKO, HARIHO IGISUBIZO KIMWE GUSA CYATANZWE N'IMANA.

# 3 YESU KRISTO NIYO NZIRA YONYINE IGANA MWIJURU.

IBI NIBYO IMANA YAVUZE.
Yezu aramusubiza ati: Ni jye nzira n'ukuri n'ubugingo. Ntawe ujya kwa Data atanyuze kuri jye. YOHANI 14:6

YESU KRISTO YISHYUYE BYIMAZEYO IGIHANO CYIBYAHA BYAWE.
Kristo na we yapfuye rimwe rizima kubera ibyaha byanyu, we ntungane apfira abagome kugira ngo abageze ku Mana. Igihe yari ku isi baramwishe, maze kubera imbaraga za Mwuka arazuka, aba muzima. 1 PETERO 3:18

IMANA IFITE AMASEZERANO YUBUGINGO BUHORAHO.
Uwemera Umwana w'Imana aba abonye ubugingo buhoraho, naho utamwumvira ntazabona ubwo bugingo, ahubwo Imana izagumya imurakarire. YOHANI 3:36

ARIKO, NTIBIHAGIJE KUMENYA ICYO YESU KRISTO YADUKOREYE.

# 4 TUGOMBA KWIZERA UMWAMI YESU KRISTO KUGIRANGO DUKIZWE.

AGAKIZA KACU GASHOBOKA KUBUNTU BW'IMANA KUBWO KWIZERA YESU KRISTO.
Koko mwakijijwe n'ubuntu kuko mwizeye Kristo, ntibyakomotse muri mwe ahubwo ni impano y'Imana. Ntibyakomotse kandi ku bikorwa byanyu, kugira ngo hatagira umuntu ubyiratana. ABANYEFEZI 2:8-9

## BWIRA IMANA IRI SENGESHO MU KWIZERA:

MWAMI YESU, URAKOZE CYANE KUBWURUKUNDO RUKOMEYE UNKUNDA. NDATUYE KO NDI UMUNYABYAHA KANDI NDASABA IMBABAZI. URAKOZE GUPFIRA KUMUSARABA KUGIRANGO WISHYURE IBIHANO IBYAHA BYANJYE. NIZERA IZUKA RYAWE MU BAPFUYE. GUHERA UBU, NDAKWIZEYE NK'UMWAMI N'UMUKIZA WANJYE. NDABYEMERA IMPANO YAWE YUBUGINGO BUHORAHO KANDI NDAKWIYEGURIYE UBUZIMA BWANJYE. MFASHA KUMVIRA AMATEGEKO YAWE NO KUNEZEZA IMBERE YAWE. AMEN.

## NIBA WEMERA YESU KRISTO, IBIKURIKIRA BYAKUBAYEHO:

▪ UFITE UBUZIMA BW'ITEKA.
Icyo Data ashaka ni uko buri wese ubonye Umwana we akamwemera ahabwa ubugingo buhoraho, nanjye nkazamuzura ku munsi w'imperuka. YOHANI 6:40

▪ IBYAHA BYAWE BYOSE BIRABABARIWE. (KERA, UBU, IBIZAZA)
Ni yo yatubohoye ituvana mu butware bw'umwijima, itujyana mu bwami bw'Umwana wayo ikunda. Ni we dukesha gucungurwa ari ko kubabarirwa ibyaha. ABANYAKOLOSI 1:13-14

▪ URI IKIREMWA GISHYA RWOSE IMBERE YIMANA.
IYI NIYO NTANGIRIRO YUBUZIMA BWAWE BUSHYA.
Erega iyo umuntu ari muri Kristo aba icyaremwe gishya, ibya kera biba bishize byose bikaba bihindutse bishya. 2 ABANYAKORINTI 5:17

▪ UBU URI UMWANA W'IMANA.
Nyamara abamwakiriye bose baramwemera, abaha uburenganzira bwo kuba abana b'Imana. YOHANI 1:12

## GUKORA IBIKORWA BYIZA NTABWO ARI INZIRA Y'AGAKIZA, AHUBWO NI GIHAMYA Y'AGAKIZA KACU.

Koko mwakijijwe n'ubuntu kuko mwizeye Kristo, ntibyakomotse muri mwe ahubwo ni impano y'Imana. Ntibyakomotse kandi ku bikorwa byanyu, kugira ngo hatagira umuntu ubyiratana. ABANYEFEZI 2:8-9

*Aka gatabo ni ubuntu. Ntabwo kugurishwa.*